VIKIPEDIYA

# Bugi tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Bugi tili** — bugilar tili. Sulavesi orolning jan.gʻarbida, bundan tashqari Indoneziyaning asosan bugilar istiqomat qiladigan boshqa hududlarida tarqalgan. Bugi tili da soʻzlovchilar umumiy soni taxminan 5 mln.ga yaqin. Bugi tili makkasara tili va Sulavesi orol markaziy qismidagi dialektlar bilan indonez tillari guruhiga kiradi. 17-asrgacha boʻlgan Bugi tili dagi yozuv yodgorliklari maʼlum emas. Hozirgi yozuvi lotin alifbosida.

Bugi tili dagi adabiyot 17—19-asrlarda Indoneziyadagi eng boy adabiyot hisoblanadi. Shu davrlarda bu tilda koʻpgina doston (mas, "La Taligo" va boshqalar), tarixiy hikoyalar va poemalar, knyazliklar tarixi, huquqiy, liniy asarlar yuzaga kelgan. Xalq ogʻzaki ijodi ham rangbarang . Bugi tili kam oʻrganilgan. Asosiy tadqiqot ishlari 19-asr 60—80- yillarida olib borilgan, asosan, gollandiyalik muhojir B. F. Mattesu tomonidan oʻrganilgan.[1]

## Manbalar


1. "Bugi tili" *Oʻ zME*. B-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20B%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Bugi_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*